11/5

- 9 Mei 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ. (القران) Taoen ka VIII No. 18



DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

**Pangaos langganan:**
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
**N. Aboebakar**
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

Uitgeefster:
**Rengr. Al-Moe'min.**
Adres Hoofdredactie:
**Wira Sendjaja.**
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
**Drukkerij Pamitran**
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## KA-HOOFDPANGHOELOEAN.

Noe rek ditjaritakeun di dieu hidji t r a d i t i e (tali paranti ka toekang²) tina bab kapanghoeloean, noeroetkeun pamendakna djeung lahiranana hidji pangagoeng Soenda, menak Soenda, anoe kakontjara legok tapakna genteng kadekna, sarta advies-adviesna tina parkara ngatoerna positie noe djadi hoofdpanghoeloe pohara didangoena koe para pangagoeng di Batawi, lantaran lain bae mantenna teh oeninga koe ngageugeuh hidji kaboepaten, tapi oge l e u w i h t i o e n i n g a anoe jakin kana seloek beloekna, sarta ngalaman koe andjeun.

Salahiranana reudjeung sapamendakna tea, kasaksi koe boekti, malah nepi ka ajeuna di karesidenan Priangan-heubeul pangpangna, masih keneh kitoe teu atjan pati robah.

Noe djadi hoofdpanghoeloe teh — lahiranana — dina anggapan djelema, lain dianggap djelema anoe mokaha, tatapi dina hiroep koemboeh djeung tjampoer gaoel, ngabogaan martabat anoe loehoer, malah tempo-tempo nepi ka sok aja hoofdpanghoeloe anoe dianggap meh tjara kaloenggoehan noe djadi patih. Demi anoe biasa mah —dawoehanana— teh meh tjara pangkat wadana.

Loehoer handapna ieu kaajaan (martabat), goemantoeng kana laer landesna kabarajaan ka noe djadi boepatina bae.

Sok soemawonna djaman poeloehan taoen ka toekang, sanadjan ajeuna oge teu atjan sakoemaha robahna kaajaanana teh, djigana teh meh djadi sjarat (eischen), jen noe djadi hoofdpanghoeloe teh pangpangna (roekoen kahidji) koedoe karabat atawa toeroenan bopati, menak anoe geus boga hak diadjenan koe djelema.

Demi lantaranana noe matak dianggap kitoe koe djelema (masjarakat priboemi), lantran sok soemawonna baheula, djaman para boepati kagoengan kakawasaan anoe pohara gedena, sanadjan ajeuna oge di hidji-hidjieun tempat mah, wargi-wargina boepati anoe teu tjakep pikeun tjekel gawe anoe sedjen mah, masih keneh sok diperenahkeun kana djadi sjarat-kaoem, malah pangarti tina agamana oge noengtoet bari digawe bae neanganana atawa diadjarna teh.

Katoeroeg-toeroeg djaba ti kitoe teh, dina panon oemoem anoe ebreh ka oenggal djelema, tjampoerna noe djadi hoofdpanghoeloe djeung boepatina pohara raketna. Lain bae dina lar-bekna ka djero kaboepaten, tapi dina saban-saban aja rioengan di kaboepaten, beunang diseboetkeun hoofdpanghoeloe mah salawasna aja bae, komo ari dina sarsilah hahadjatan mah, salilana hoofpanghoeloe noe djadi pamanggoelna. Dina rioengan tajoeban, rioengan wajang, tembang, dangsa, sanadjan teu tasarroep djeung hoekoem sjara, da geus djadi wadjib nagara tea, hoofdpanghoeloe koedoe aja bae.

Nepi ka ajeuna kitoe bae, malah dina panon djelema mah nepi ka aja anggapan, lamoen noe teu toeman tjampoer djeung kaboepaten, atawa noe teu bisa sar-soep ka kaboepaten, soemawonna lamoen teu njaho kana pamake reudjeung panata di kaboepaten mah, geus teu pantes djeung teu tjakep bae pikeun diangkat kana hoofdpanghoeloe teh.

Kitoe sababna noe matak toeroenan boepati atawa karabat boepati koe noe djadi pangagoeng Europa anoe hak ngabisloeitan, sok didamel sarat anoe kahidji.

Pang ajana traditie kitoe, memang tangtoe kaoedag koe akal sarerea.

Ngolah nagara reudjeung kaoem teh koedoe pisan digawe babarengan, malah lain ngan semet babarengan bae tapi saboleh-boleh ti pihak kaoem koedoe mere toendjangan (medewerking) ka nagara. Lamoen noe djadi loeloegoe kaoem henteu ngabogaan positie (martabat) anoe kaitoeng loehoer, tangtoe pisan komarana oge moal sakoemaha, sarta toendjanganana ka noe ngolah nagara, moal bisa mere sakoemaha noe ditjita-tjita koe noe wadjib.

Sjarat noe kadoea, nja eta pangarti. Dina djaman ka toekang — lahiranana menak Soenda teh — henteu sakoemaha dipentingkeunana, asal njaho kana fardoe ain djeung tauhid oge geus tjoekoep. Malah tempo-tempo, dawoehanana teh, koerang saeutik bae mah tina noe diseboet bieu, ari njoemponan pisan mah kana sjarat anoe nomer hidji tea, djeplok bae diangkat.

Sjarat anoe nomer tiloe, koedoe geus aja dina pangkat Naib (panghoeloe district) atawa adjunct hoofdpanghoeloe; ari lilana dienst mah asal katimbang geus aja pangalamanana bae.

Demi pangkat naib djeung adjunct panghoeloe tea, ari koe karabat boepati mah, lantaran kakawasaanana pohara gedena tea, babari djeung tereh pisan kaoedagna teh, koe sabab mimitina dibenoemna oge geus kana kalipah, djaba dirangsod-rangsodkeunana.

Ka beh-dieunakeun, sjarat noe kadoea teh (tina hal pangartina), moenggoeh koe noe wadjib henteu koerang ti batan sjarat nomer hidji dipentingkeunana teh, nja eta noe djadi hoofdpanghoeloe teh koedoe tamat sakola klas doea sakoerang-koerangna; koedoe njaho kana basa Arab sakadarna, koedoe asak tauhidna, fikihna djeung faroidna.

Ieu tandjakan teh pohara adilna, sabab lamoen teu kitoe-kitoe atjan mah, mana atoeh ngaranna noe djadi loeloegoe agama.

Dina nomer pajoen oerang teraskeun.

## Sewoe - Noehoen.

*Aja hibar pangestoe sadajana para djoeragan² anoe moehit kana Al-Moe'min, djoeroengan Directie anoe kamari teh, parantos darongkap deui sapalihpaliheun, kalajan rebo babantoenanana pikeun oleh² anoe ngolah ieu madjallah. Ti sadongkapna oge teras bae dikokolakeun, kintoenkeuneun ka sadaja para djoeragan salebet kwartaal ajeuna, kwartaal kadoea. Namoeng sakalintang handjakalna, sarehna kapaksa kedah oendjoekan, jen oleh² anoe parantos katampi koe ahli dapoer Al-Moe'min teh, tebih keneh pisan kana njekapan kanggo kikintoenna.*

*Koe margi sakitoe, soegri para djoeragan anoe parantos kadeuheusan koe djoeroengan tea, moegi enggal² miwarang moelang.*

## CHOETBAH MOULOED.

(DJRG. WADANA KOTA TJIANDJOER DI MASDJID AGOENG).

Para hadirin sadaja.

Ti pajoen ngahatoerkeun salam ta'dim ka sadajana. Kalih perkawis, ieu pasamoan teh kanggo djisim koering mah hidji kasempetan anoe pohara saena sareng soetjina, kanggo nepangkeun, sarehna djisim koering nembe±4 sasih ngoembara di Tjiandjoer, njepeng district kota Tjiandjoer.

Katiloe perkawisna djisim koering nampi dawoehan ti Kandjeng Wd. Boepati, anoe sajaktosna mah andjeunna pisan noe

kedah sasaoeran ajeuna teh, ngahatoerkeun salam ka sadajana, sareng moegi aja sih hampoenten para hadirin sarehna andjeunna teu iasa majoenan sareng ngaloeloegoean ieu rioengan, koe margi aja pamengan anoe sanget.

Kalajan asmana Kangdjeng Wd. Boepati ngahatoerkeun wiloedjeng soemping ka sadajana para hadirin, anoe sakitoe parantos mereloekeunana soemping ka masdjid-agoeng, njoemponan kana pangadjakna noe djadi loeloegoe kaoem, nja eta Djrg: Wd. Panghoeloe sasarengan ngagoengkeun wewetonna Panoetan oerang sadaja, Kangdjeng Nabi Moehammad, Nabi anoe sinelir.

Ka noe djadi papajoeng nagara babakoena, ieu pasamoan teh pohara matak soeka boengahna, sareng wadjib woewoeh² njoekoerkeunana ka Goesti jang Maha Agoeng. Doepi margina aja doea perkawis:

Saperkawis, ka noe djadi loeloegoe nagara, sipatna Kandjeng Wd. Boepati tea, tembong pisan karempoeg-djoekoenganana para Moeslim sawewengkon Tjiandjoer sareng pakaoemanana. Nja kaajaan anoe saroepi kieu pisan anoe diarep-arep sareng diperedih ka sadajana, kedah repeh rapih dina enggoning ibadah ka Alloh Ta'ala, oelah pisan aja basa pagirang-girang tampian. Margi sapaosna, noemoetkeun pamendak djisim koering, ka teu rapihan teh sesah pisan ngadatangkeunana ibadah anoe maslahat. Soemawonten oepami oerang ngemoetkeun kana tetekon Rosoel mah, jen papada Moeslim teh „doeloer", koedoe silih toeloeng, koedoe silih ajoenkeun dina djalan hak, koedoe silih bedjaan djeung koedoe silih geuing. Dimana oerang pada oerang aja pasalia paham, koedoe gantjang silih islahkeunana.

Koe margi eta, sanaos ajeuna parantos sakieu matak njoegemakeunana, djisim koering kalajan asmana Kangdjeng Wd. Boepati, neda anoe sasanget-sangetna, soepados kaajaan anoe saroepi kieu teh, sing woewoeh² madjeng, woewoeh raket, sapapait samamanis, sabagdja satjilaka.

Kalih perkawisna, anoe nimboelkeun kabingahan ka loeloegoe nagara teh, nja eta sarehna rata²na pangeusi Tjiandjoer, langkoeng ti tempat² anoe sanes kana kamadjenganana tina perkawis djihat agama. Ieu teh sanes bae djadi tjitjiren kana pisalameteun di acheratna, namoeng di doenjana oge, pikeun machloek anoe pohara goemoestina ka noe ngajoegakeun, nja eta Pangeran anoe Kawasa, moal loepoet tina kasalametanana rawoeh kasenanganana.

Noemoetkeun pamendak djisim koering oge, memang kitoe kedahna, agama sareng darigama salamina kedah paheujeuk-heujeuk leungeun, kedah babarengan, soepaos pinanggih sareng kamaslahatan sareng kasalametan tea.

Anoe djadi pamanggoel nagara memang salamina soeka boengah, oepami ningali noe djadi rahajatna tigin ngadjalankeun kana kawadjibanana, sarta dimana katimbang aja perloena maparinkeun pitoeloeng moal datangka teu njoemponan kana kakoedoeanana, sakoer akal tarekah anoe teu matak ngawadoeratkeun.

Ajeuna oerang sadaja rioeng moengpoeloeng ngagoengkeun mauloedna Nabi, moega² ieu pangeling-ngeling teh ngawoewoehan kana Iman oerang, sareng ngagetolan kana ibadah oerang sadaja. Amin . . . . .

## PATAROSAN.

I. Batal poeasa sapatemon teh, noe kasebat dina walonan A. M. 24-1-'39 no. 4, anoe parantos 30 taoen kalampahanana, kedah ditambah deui saban 1 taoen 1 kati beas.

a. Koemaha oepama dikodoan koe poeasa tetep bae 2 boelan, henteu djadi 3 boelan?

b. Oge oepama parantos welasan taoen saperti 12 taoen, oge tambahna 12 kati bae; nja kitoe deui oepama koe poeasa tetep keneh 2 boelan, henteu djadi 72 dinten?

c. Sidekah beas 90 kati ka 90 miskin teh, kedah diikralkeun ka miskin noe nampa beasna saoerang², jen eta sidekah beas teh naoeran batal poeasa perdhoe 2 boelan, sarta miskin noe narima kedah didjoeroeng poeasa sapoë koe noe gadoeh pabatalan atawa teu kedah?

d. Oepama miskin noe nampa kedah poeasa, naha teu kenging dibagikeun ka 30 miskin bae soepaja 1 miskin poeasa 2 poë, oepama ngan 2 boelan?

e. Koemaha niatna ngodoan poeasa batoer?

f. Oepama noe nampa beas teu kedah poeasa, koemaha oepama disidekahkeun ka baroedak miskin P i a t o e M o e s l i m i n kenging atawa henteu?

g. Anoe gadoeh kodoaneun poeasa perdhoe, koe roepa² batalan, oepama milampah poeasa soenat, naha haram poeasa soenatna atanapi henteu?

Ieu hal pabatalan sapatemon sareng sanes-sanesna oge ngodoanana oepama aja kasebat dina Qoeränna, atawa Hadisna, sanget njoehoenkeun diserat sareng Soendana.

II. Koemaha kaoengelna sareng koemaha hartosna (Soendana).

a. Kitab Al-Buchari djilid 67 bab 43?

b. Al-Hidaja I katja 294 karangan Abie Al-Hasan Ali bin Aboebakar Al-Marghinani?

Wassalam,

Abonne No. 1260.

## WALONAN.

I. Sadajana kodo poeasa, oepami teu kakodoan taoen eta, mantjat kana taoen sedjen, eta diboete koedoe make tambah fidjah beas tina 1 kodo 1 poë ngaliwat 1 taoen 1 moed beas, teu kedah poeasa doea poë fidjah beas ieu, teu kenging dihilian koe poeasa deui.

a. Anoe doea boelan sanes kodo, ari kodona mah sa deui bae 1 poë tapi kifarat nja eta poeasa 60 poë, ari anoe 30 kati beas, koedoe koe beas bae.

Kifarat anoe 60 poë, lamoen teu koeat, kenging digentos koe 60 kati beas. Moen koeat mah koedoe poeasa bae 60 + 1 poë.

b. Oepami liwat 12 taoen, moen kodoaneun 1 poë, boetena 12 moed bae; kifaratna tetep 2 boelan poeasa toeloejtoemoeloej, oelah digentos koe poeasa 72 dinten.

c. Sidkah beas tjekap koe niat dina hate bae. Miskin anoe dibere oelah sina poeasa.

d. Moen aja (sageuj teu aja) kedah ka 60 miskin, djeung oelah dititah poeasa. Beasna sina dikedjo didahar bae sakadaek manehna. Oerang mah lepas sidekah, sanes ngoelian poeasa. Geus sidekah teu koedoe mikir naon² deui.

e. Moen rek koe basa Arab kieu oge sae:

نويت صوم غد عن قضاء صوم رمضان

في سنة ......... عن زيد لله تعالى

Niat koe Soenda bae sae:

Niat ngodoan poeasa Ki Djaed boelan Ramedon taoen . . . . . . karana Alloh.

Ari niat teh da teu wadjib diomongkeun, soemawonna koe lisan, koe hate ge teu wadjib, soepaja inget bae, kitoe.

f. Sidkah ka baroedak miskin Piatoe Moeslimin anoe teu tjekap rangsomna mah, kantenan bae kenging. Ari ka noe geus tjekap mah, kedah ka kolotna bae anoe miskin tea.

g. Noe kagoengan kodoaneun poeasa fardoe, moen hojong poeasa soenat teh, koedoe niat fardoe kodo bae, oelah soenat. Koe niat kodo fardoe teh fadilah soenat beunang. Moen niat soenat woengkoel, eta haram.

Koerän sareng Hadisna teu aja sadajana, da ieu mah masalah fighijah, moeng geus ngempel kitoe dina kitab faqih.

II. Kitab Boechorie djilid 67 sareng Al-Hidaja I di A. M. teu sajagi.

Djadi hal ieu teu tiasa ngawalon.

M. a.

## CHOETBAH MAULOED.

(DJRG. WD. HOEFDPANGHOELOE).

Assalamoe 'alaikoem w. w.

Sarehna pribados dina sawaktos ajeuna djadi loeloegoena pakaoeman Tjiandjoer, kalajan asmana sadaja sarat-sarat kaoem, ngahatoerkeun kawiloedjengan ka sadajana para hadlirin, babakoena ka Padoeka djoeragan Wadana Kotta, anoe djadi wawakil Kangdjeng Wd. Boepati, ka djoeragan² anoe sanesna sareng ka soegri para kantja para ichwan anoe parantos merloekeun soemping kana ieu rioengan.

Menggah kabingah pribados sababatoeran parantos teu aja wates wangenna, wirehing pangadjak sareng panghatoeranan pribados ka sadajana, henteu dibenten-benten, sakoemna Moeslimin di kotta Tjiandjoer, parantos ditjoemponan kalajan karempoeg djoekoenganana.

## Amal Ma'roef.

*Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „padamelan sae" kanggo kamadjengan agama koe tjoekang A.M., teu aja sanes kadjabi ti maparin adres² ka adm. ieu s.k., adres noe sakinten kaerong bakal nampina atanapi bakal kersa maosna, oepami dikintoenan proefnummer.*

*Teras henteuna djadi langganan, eta mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres² tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.*

*Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoenggel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal² katingali sareng kardos kamadjenganana ieu s.k.*

*Ti samemehna katampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.*

Soegri anoe parantos masihan pitoeloeng, tetebah sareng sasajagian kanggo ngajakeun ieu rioengan, anoe sakitoe soson-sosonna, henteu kirang-kirang di-noehoenkeunana. Henteu tiasa nataan saoerang-oerangna djenengan, koe margi sakitoe seueurna, bade didjama' bae. Moeng noe kaemoet perjogi dipihatoer teh, sareng moegi djadi kaoeningaan sadajana, nja eta G. E. B. E. O. anoe parantos maparin hadiah panerangan anoe sakieu kaetang tjekapna. Kana ieu kasaean, tangtos sanes pribados sareng sadajana sarat-sarat bae noe kedah ngahatoerkeun noehoen teh, namoeng sadajana para djoeragan-djoeragan oge.

Para hadlirin sadaja.
Henteu aja deui anoe ditoedjoel menggah koe pribados sababatoeran, anging ti soepados pakaoeman teh njoemponan pisan kana kakedahanana, djadi loeloegoe sareng didamel loeloegoe koe sapangeusi Tjiandjoer tina djihat amal ibadahna. Kaoem teh disajagikeun koe nagara kanggo ngadjalankeun kawadjiban sadaja Moeslimin tina djihat agamana. Kaoem teh kedah djadi toekang ngaraksa agemanana. Sareng Kaoem teh kedah djadi panangtajoengan sadajana Moeslimin dina sagala djalan anoe matak djadi kamaslahatan doenja acherat.

Kanggo njoemponan kana ieu kakedahan, tangtos moal tiasa disanghareupan koe pribados sababatoeran bae, namoeng noe djadi poko tangtos kedah aja panangtajoengan sareng pitoedoeh anoe ngaheujeuk nagara, sareng kadoea perkawis seueur nampi toendjangan tampi pitoeloeng ti sadajana Moeslimin Moeslimatin sapangeusi Tjiandjoer. Margi oepami teu kitoe mah, tangtos moal kalaksanakeun sakoemaha noe dipimaksad.

Sapertos dina wengi ieu, dina ngagoengkeun maulidna Kdj. Nabi Moehammad s. a. w., tangtos moal kieu roepina oepami henteu aja pangrodjong ti sadajana.

Sadjarahna anoe pondok tina perkawis panoetan oerang, bieu parantos diaos koe para ahlina, sareng pihartoseunana parantos djadi kamaphoeman sadajana. Koe emoetan henteu kedah dipedar deui, margi sanes bae oenggal taoen diaosna, namoeng di oenggal² tempat pangaosan, kaetang parantos digoelang-gaper sadidintenna. Namoeng anoe perjogi koe oerang ditapakoeran teh, nja eta marios ka salira koe andjeun, naha parantos njoemponan kana parentahna panoetan, atanapi teu atjan?

Maksoedna ieu rioengan oge, teu aja sanes kadjabi soepados ngawoewoehan tjoemantel hate oerang sadaja ka noe djadi panoetan, sareng woewoeh² koemawoela oerang sadaja ka Goesti anoe Maha Kawasa.

Kanggo panoetoep pihatoer pribados, teu aja lintang ti noenoehoen ka sadajana hadlirin, soepados sadajana sasarengan, rempoeg djoekoeng sareng kaoem enggoning oerang ngabdi ngabakti ka Toehan anoe Moerba Wisesa.

Moegi-moegi Goesti ngaboelkeun ieu panoehoen. Amin.

***

### CHOETBAH REK NGARAK.

Assalamoe 'alaikoem w.w.
Menggah noe djadi loeloegoe pakaoeman katoet sarat-saratna, teu kinten soeka bingahna, sarehna Comite arakan maroerangkalih parantos masihan panggidikan anoe sakieu saena, nja eta ngadidik soepados bararoedak oerang sadaja, ti leuleutik diadjar ngabdi ka Goestina, ditoengtoen toemoetoer ka noe djadi panoetanana.

Kanggo djalan anoe sakieu saena, tangtos pisan panto pakaoeman anoe teu kinten molongona, njajagikeun kanggo sadajana toea anom dimana aja perloena nganggo. Doepi papantjenna mah teu aja sanes kadjabi soepados tinemoe sarat roekoenna bae.

Bararoedak kabeh.
Paneda ka sarerea, moal naon deui kadjaba ti koedoe diadjar ti leuleutik kana amal ibadah, sangkan sarerea salamet doenja acheratna.

## Lagoe „Moeloed-Raja".

(Moerid sakola Vervolg Td. no. 1).

I. Nabikoe Moehammad,
Nabi jang moelia,
boelan ini Moeloed dilahirkannja,
Moeloedlah boelan jang moelia,
haroeslah kita ingatkan.
Nabikoe Moehammad,
Nabi jang moelia
boelan ini Moeloed dilahirkannja.
Moeslimin Moeslimat semoeanja,
ingatkanlah hari ini.
Moeslimin Moeslimat djanganlah
kita meloepakan.
Nabi kita Moehammad.

II. Rajakan sekarang,
hari jang rijaja,
oemmat Islam Tjiandjoer semoeanja,
Roesoel kita Moehammad,
rajakan hari lahirnja.
Rajakan sekarang,
hari jang rijaja
oemmat Islam Tjiandjoer semoeanja.
Moeslimin Tjiandjoer rajakanlah
pentingkanlah hari ini
pentingkan ingatkan djoendjoenglah
oleh semoeanja,
Roesoel kita Moehammad.

III. Toeroetlah printahnja,
kewadjiban kita Islam,
djangan dilalaikan waktoe jang lima,
djalankan djanganlah loepa,
wahai Moeslimin semoea.
Toeroetlah printahnja,
kewadjiban kita Islam
djangan dilalaikan waktoe jang lima.
Selamat semoea oemmat Islam
menoeroetkan perintahnja.
Moeslimin Moeslimat penoetoep
kita moerid-moerid,
djoendjoeng tinggi Moehammad.

## PAHLAWAN ISLAM.

Samboengan A. M. No. 17.

Koe pinterna balatantara Solibijjah noe dipingpin koe Lodewyk VII Radja Prasman djeung Koenraad III, Radja Djerman geus bisa dielehkeun. Kaoenggoelan Islam teh ngalantarankeun leutik hatena kaom Solibijjah noe araja di Palestina.

Di bawah ieu Soelthon, Soelthon Solahoeddin kenging didikan noe sampoerna, nepi ka sering ditjoba dipasrahan roepa² oeroesan noe penting², anoe sadajana koe andjeunna didjalankeun kalawan njoegemakeun.

Dina taoen 559 H. (1160 M.) Soelthon Noeroeddin dipentaan toeloeng koe Sjawut di Mesir pikeun ngoesir Doergham. Teu talangke deui Soelthon Noeroeddin ngiangkeun balatantarana ka Mesir pikeun ngabantoe Sjawut, dipingpin koe Asadoeddin Sjirkuh. Solahoeddin ngiring, etang² diadjar perang.

Kalawan bantoean Sjirkuh, Sjawut bisa ngelehkeun Doergham, sarta karadjaan Mesir tetep ditjekel koe Sjirkuh. Moeng teu lami ti harita Sjawut ngarasa risi, karadjaan Mesir sieun direboet koe Sjirkuh. Koe sabab kitoe manehna menta toeloeng ka Amaric (kapala kaom Solibijjah) di Qoedoes. Atoeh Amaric teh asa mobok manggih gorowong, toeloej bae ngirimkeun balatantara Solibijjah, pikeun ngoesir Sjirkuh ti Mesir.

Peperangan antara ieu doea golongan aja tiloe boelanna, moeng teu aja noe eleh.

Achirna peperangan dieureunan, sarta toeloej njarieun perdjangdjian noe maksoedna nja eta Sjirkuh djeung sawatara laskarna koedoe ninggalkeun Mesir, nja kitoe deui Amaric djeung sakabeh balatantara koedoe maroelang deui ka Qoedoes, oelah aja di Mesir.

Dina taoen 562 H. Soelthon Noeroeddin didongsok kalawan keras koe Sjirkuh soepaja andjeunna ngirimkeun 2000 laskar ka Mesir margi noeroetkeun bedja noe jakin, balatantara Solibijjah geus ditempatkeun di salasahidji kota Mesir.

Di Babyn kadjadian perang noe katjida rongkahna antara eta doea laskar.

Dina ieu peperangan Solahoeddin mimiti tembong kadigdjajaanana. Kalawan sora noe katjida kerasna, andjeunna parantos ngagero kieu ka laskar Islam: „Saha noe sieun maot atawa kabojong, geuwat ganti pakean militerna koe pakean tani, atawa balik ka imahna pikeun ngaganti pamadjikanana ngoeroes roemah tangga."

Koe ajana ieu panjeloek, wawanen laskar Islam kahoedang deui, noe achirna laskar si kafir antjoer leboer. Nja ieu kaoenggoelan noe diseboet koe J. F. Nizhauds: „Kaoenggoelan noe noedoehkeun kapinteran perang noe loear biasa."

Sasalsena ieu peperangan Solahoeddin sareng Sjirkuh arangkat ka Alexandrie.

Solahoeddin tetep di Alexandrie djadi Wali. Ari Sjirkuh moelih deui ka Mesir.

Kalawan ngadadak moesoeh datang deui ti doea djihat, kaoem Solibijjah ti laoet, oerang Mesir ti kidoel, tapi Solahoeddin tiasa ngoesir eta roeroegan, sarta moesoeh noe sakitoe lobana teh ahirna maloendoer bari menta badami.

Samboengeun.

## Serat Pangondang.

Onderneming Sindangsari, 29 April 1939.

Jang terhormat Toean Directeur
Hoofdredacteur Weekblad
AL-MOE'MIN
Tjiandjoer.

Dengan segala hormat.

Dengan djalan ini kita oendang Toean boeat menghadiri kita poenja Perajaan Mauloed Nabi Moehammad s. a. w. pada tanggal 12 Mauloed 1358 atau 2 Mei 1939; tempatnja dan waktoenja sebagaimana terseboet dimana programmanja jang tertoelis dibawah ini.

Toean ampoenja kedatengan pada waktoenja kita hargaï dan djoendjoeng tinggi, dengan girang hati. Alhamdoelillah!!!

Begitoepoen kita ta' ketinggalan mohonkan Toean ampoenja doe'a moga² Toehan sroe sekalian 'alam memberi rahmatnja pada kita didalam membentangkan ketinggian Islam; didalam menoendjoekkan kepada hak. Dan moedahmoedahan Perajaan Mauloed Nabi jang kita akan adakan itoe mendjadi pelita boeat oemoemnja oemmat Islam. Amien!!

Dina poë Salasa tanggal 12 Moeloed 1358 atawa tanggal 2 Mei 1939 di desa Tjidjangkar, Sindangsari, Onderdistrict Njalindoeng di gedongna djrg. kassier pensioen Sindangsari baris diajakeun ngaos moeloedan ngarajakeun dintenan dibabarkeunana djoengdjoenan oerang sadaja Kdj. Nabi Moehammad s. a. w. Mimiti pokoel 9 isoek-isoek.

Noe ngaraosna para Adjengan noe djarempol ti Si, Tjibadak djeung Td.

Kitoe deui disajagikeun tempat kanggo kaom istri; noe baris ngaosna oge Adjengan istri Siti Qobtiah ti Soekaboemi.

Agenda:

1. Boeboeka koe Voorzitter R. M. S. Koesoemahbrata.
2. Ngaos Berzandji.
3. Ngaos nerangkeun kaajaan ti waktoe dibabarkeunana Kdj. Nabi Moehammad s. a. w. doegi ka ajeuna koe para Adjengan.

Panoehoen moega noe sami rarido Kaom Moeslimin sareng Moeslimat, kersa merloekeun njoempingan eta Perajaan. Aheng!!! Lamoen teu soemping tanggoeng kadoehoeng! Lamoen soemping tanggoeng soegema alias merekis!!!!

Koe naon???

Tjobi boektoskeun koe andjeun!!!

Wassalaam,

Comite Perajaan Mauloedoen'nabi
Tjidjangkar
Koesoemahbrata (Voorzitter).

Pihatoer ti redactie.

Kateda kasoehoen kalingga moerda kana pangangken para djoeragan Comiteleden, estoe disoehoen dina saloehoereun boeoek anoe noeroeban emboen-emboenan, bakating koe bingah-bingahna. Moeng bae sadaja-daja, moegi teu djadi rengat penggalih sadajana, margi kadjabi ti ieu serat elaf katampina teh, noe djadi Directeur-Hoofdredacteur ieu Weekblad teu ngagadoehan pisan waktos, margi wengi Salasa kedah choetbah di masdjid agoeng, dinten Salasa endjingendjing kedah nioep mangreboe-reboe moerid noe bade ngarak, sareng pasisiangna choetbah di pangaosan Al-Moehtafal. Manawi kaparengkeun, insja-Alloh pikapajoeneun bae.






Samboengan A. M. no. 17.

### NGACHIRKEUN SOLAT.

Robboelalamin merdoekeun solat ka para Moelimin wal Moeslimat teh, hidji koernia anoe pohara pisan gedena, karana lamoen koe oerang dilenjepan, njata pisan bagdjana djalma anoe diperdih koe agama koedoe njanghareup ka Robboelalamin dina sapoë sapeuting lima kali, sarta lamoen tinemoe kana sjarat-sjaratna djeung roekoen-roekoenna, ditampi pisan koe Mantenna. Lamoen djalma Moe'min henteu ngarasa boengah atawa teu ngarasa goembira, dipiwarang ngadeuheus sapoë sapeuting lima kali, kalawan didjangdjian rek dipaparin gandjaran, katjida salahna, pantes pisan nadjan diantjam koe warnaning siksaan oge.

Oepama boga tekad, gandjaran anoe rek ditibakeun teh, bongan teu boekti, salah pisan, karana pertjaja teh lain kana barang anoe boekti bae, tapi kana barang anoe gaib oge. Moenggoeh di para kapirin oge dimana geus boekti mah siksaan acherat teh, kabeh oge euweuh anoe inkar, toeloej palertjaja, tapi djaga mah teu aja goenana pertjaja teh.

Demi anoe djadi dalil kana antjamanana Robboelalamin pikeun djalma anoe ngaachirkeun solat nja eta dawoehanana dina soerat Maoen:

فَوَيْلٌ لِلْمُصَلِّينَ الَّذِينَ هُمْ عَنْ صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ

Soendana kira-kira: „Naraka Wel teh pikeun anoe saralat, kalawan pada ngahirkeun dina waktoena."

Aja deui dawoehan Djoengdjoenan oerang K. Nabi Moehammad s.a.w.:

مَنْ جَمَعَ بَيْنَ صَلَاتَيْنِ مِنْ غَيْرِ عُذْرٍ فَقَدْ أَتَى بَابًا مِنْ أَبْوَابِ الْكَبَائِرِ

Soendana: „Saha² anoe geus ngoempoelkeun doea solatan, teu kalawan aja oedoer, manehna geus nepi kana hidji panto tina pantona dosa gede."

Dawoehanana deui:

مَنْ تَرَكَ الصَّلَاةَ مُتَعَمِّدًا كَتَبَ اللّٰهُ اسْمَهُ عَلَى بَابِ النَّارِ مِمَّنْ يَدْخُلُهَا

Soendana: „Saha² noe ninggal solat kalawan ngahadja, ditoelis ngaranna koe Alloh Ta'ala dina panto api naraka, jen pribadina bakal asoep ka dinja."

Djaba ti eta rea deui ajat Qoerän at. hadis anoe nerangkeun kana bahajana djalma anoe ninggal solat. Moedahmoedahan bae ieu ajat sareng hadis nabawi sing djanten panggeuing ka anoe sering hilap sapertos pribados. Oge moegi sing ngadjadikeun getol dina toat ibadah ka Anoe Maha Soetji, kalawan oelah poetoes pangharepan. Karana lawang tobat mah masih keneh molongo, salagina roh (njawa) oerang tatjan aja dina genggerong, atawa masih keneh panon poë bidjilna ti wetan mah.*) Pangeran mah laoetan hampoera, toekang nampi kana pertobat abdina, asal oelah nojod dina masiatna kalawan daek ngodoan dina kawadjiban anoe kaliwat.

Kaoengel dina hadis:

التَّائِبُ مِنَ الذَّنْبِ كَمَنْ لَا ذَنْبَ لَهُ

Soendana: „Anoe tobat tina dosa teh lamoen ditarima tobatna, saperti noe teu boga dosa bae."

Moega sadajana pada kersa ngalenjepan

والله اعلم بالصواب

Samboengeun

Q. I.

---

*) Ka pajoen hadisna bade diserat ان شاء الله

## SIIR ONTA.*)

بسم الله الرحمن الرحيم

نسيم الصبا أهلا وسهلا ومرحبا

قدمت فأهديت السرور إلى الربا

وجددت في كل القلوب مسرة

ونشرك أضحى في الوجود مطيبا

زهت جملة الأكوان سرت عوالم

فيصبح قلبي من حماك مقربا

وقد زمزم الحادى بذكرك دائما

نبي كريم ذو الشفاعة مجتبى

رسول عظيم مصطفى ذو مهابة

له الله بالذكر المرفع قد حبا

فلولاه ما سار الحجيج لمكة

ولا حن مشتاق لنجد ولا صبا

أتى أن لهبا دائما كان ذمه

وتبت يداه في الجحيم معذبا

وأعطاه كل يوم الاثنين دائما

خفيف العذاب للسرور بمجتبى

فما الظن بالعبد الذى كان عمره

باحمد مسرورا ومات محببا

---

*) Noot Red. Didangding djeung diharingkeun koe Saehoe Agan H. Moehtar di Moehtafaloel Islami.

### Hartosna.

1. Hiliwir angin ti wetan, tiis narik resmi galih. Katoeran goesti katoeran. Doenoengan wiloedjeng soemping, ngintoen kabingahan ati, ka pangeusi tanah loehoer, nimboelkeun kabingah manah, ka sakoemna mahloek Goesti, gelar goesti wawangen woedjoeding alam.

2. Gerah bingah kabeh alam, djadi menggah qolboe abdi, wadjib setia toatna, ka dat noe ngajoega goesti, anoe maroedji ka goesti, sembah noehoen ka Noe Agoeng, sanes moeng pangeusi kota, sanaos para badewi, toekang onta njebat² ka gamparan.

3. Bari ngiringkeun ontana, gelar nabi noe sinelir, noe moelja njepeng sapaat, rosoel agoeng kang sinelir, anoe dileler koe Goesti sesebatan pangkat agoeng, moen teu aja woedjoed eta, mo aja noe moenggah hadji, moal aja noe disebat angin Soba.

4. Oengeling hidji riwajat, jen Abi Lahab teh kapir, anoe tjoea ka mantenna, disiksa na raka Djahim, tapi dikoernia Goesti, kaentengan siksa tangtoe. Saban dinten Senen pisan, paweton nabi sinelir, margi hoermat kana paweton noe moelja.

5. Koe ngamerdikakeun amat, ngiring bingah moelid nabi, komo teuing abdi Allah, noe saoemoerna miasih, tjinta ka paweton nabi, toemoet parentah Jang Agoeng, sarta tjoekoep taohidna, teu geseh doegi ka mati, moega Alloh parin iman noe sampoerna.




Aboeja teh kakara wani boeka rasiah ajeuna, sapedah geus lekasan, da ari tadi mah keur samemehna, tjek paribasa kadjeun teuing m e l e d e k, tinimbang Aboeja biwir njiroe rombengeun.

Eta . . . . . . . noe dirasiahkeun koe Aboeja teh, lakoeningna doenoengan, djoeragan „H o e p" ti barang tataloe rioengan Mauloed nepi ka rek ngaleunggeuhna, damelna teh ngan ngadagangkeun K a r a n a A l l o h djeung l i l l a h i T a ' a l a bae. Paribasa teh, lamoen kersa, mangga galeuh; lamoen henteu mah, moal dimoerah-meroh, moal diobral.

Koe Aboeja, salira djoeragan H o e p teh dibeledig, disoesoel tepoes, naon tapsilanana eta doea kalimah teh lantaran Aboeja mah boetek pikiran tea; noe nawarkeunana lambej djoeragan H o e p, noe ditawarkeunana teu aja djirimna, teu entjer, teu kimpel. Atoeh keur Aboeja mah eta teh masalah anoe loear biasa i s k a l n a. Da kabiasaan Aboeja mah, heh debloeng, dieuh tjimploeng.

Djoeragan H o e p mesem, imoet kandjoet, bari ngalahir: „Bisi Aboeja koerang terang djeung koerang tetela, eta teh kieu hartina: Samangsa-mangsa Aboeja rek ngersakeun ngagaleuh „lillahi ta'ala" djeung „karana Alloh", boh koe toeloeng bantoe, boh koe mere hadiah keur bahanna, toengtoengna oelah kakaitan tjara bakrik, tapi koedoe djotjong noedjoe ka Noe Sipat Moerah dj. Asih, henteu katji ngaandjing tjai, boh pamoedji, boh berekat, boh itjikiboeng teuteuleuman dina koeah. Sabab lamoen aja noe njengklik di toengtoengna, sok koeatkait, roempad-rampid, nepi ka badjoe batoer, samping batoer, sorban batoer kakaitan, ger bae tjektjok bari retjok. Kereles bae „hadena" leungit, kari bae m e l e d e k n a tjara babatang, alhasil noengtoeng daging k e r e w e d a n, nja liat nja ketang, ngan oekoer kabeukina si kapoek".

„His" tjek Aboeja, ari kitoe mah Aboeja oge rek meuli, tapi lain rek didoeitan koe hadiah atawa toeloeng bantoe, rek koe laladjo ti podjok. Aja bae koeah loenta-lanto . . . . . . koe Aboeja diboeboean; teu aja bae noe elol embol, rek dikemat koe goepaj. Ngan lamoen dikieu euweuh, dikitoe euweuh, di dinja pisan koe Aboeja dipidangkeunana l i l l a h i T a ' a l a teh, da ari ihtiarna mah „kedah" tea. Sanes kitoe djoeragan H o e p!?".

„Heueuh, bener kitoe" saoer doenoengan Aboeja teh.

„Noehoen atoeh, ari kamanah leres mah" pihatoer Aboeja teh „ngan bae moegi doenoengan djadi tingali, „bener" anoe Aboeja mah sok r e u r e u n d a - h a n".

***

Tina tataloe moesjawarah nepi ka gerna ngaleunggeuh di masdjid agoeng, Aboeja mah betah deuleu betah denge koe noe ngagaraleuhan noe tadi tea, estoening dipidangkeun, dipake mapaes djeung ngabebetek, meh asa mauloed taoen 1353 bae. Bobotoh kahot, djago kolot anoe geus katjeloek ka awoen² tea, si Mamang, sirikna teu ditjawet oeril poepoerikil, sarandal sirindil ti loear ka djero, ti djero ka loear, poesoeng-pasang, toeroep terap, djaba ti tjoeroek bentik teh, noe ngawoelaan geus tjara noe mihape bae. Sapandjang dibandoengan koe Aboeja: njesep lali, ngaleueut lali ngan n g o e r i l k o e m i s njengklik anoe teu lali teh. Minangka reureuhna, ngabodjeg, anoe pinoeh koe oejah.

Ana diserangkeun koe Aboeja, bet si Mamang mah sar-soep tabeatna teh. Los ka masigit djiga santri, los ka medan djiga pahlawan, ana nintjak patoenilan teu weleh d j i g a tjoeraling.

Papaes boeatanana matak betah rasa, harieum, arioeh, asa di pangimpian. Podium keur hoetbahna „Soenda - Arab" sarina teh. Soendana ti Si Mamang, Arabna ti Sjech Ali Marta, anoe sabeurang sapeuting ngahantjana panghoetbahan.

Dagangan djrg. Hoep noe tadi tea, di Moehtafal mah rarisna teh loear biasa, lantaran ngadaroeitanana oge nja koe tanaga nja koe bahan.

Lillahina 100%. Djrg.² istrina, djrg.² pamegetna teu kalis koe n g a d i r h a m hidji - doea - tiloe - opat - malah nepi ka 'asjaro pisan, tapi ngolahna, masangna, djeung njoegoehna oge „ p a r e b o e t p o p o h o a n".

Betah deuleu Aboeja mah, mani teu ngitjeup²; karasa-karasa panon teu beunang dilingkoepkeun, da pered.

Di dieu oge geus beh deui bae Si Mamang teh, poho ditjape, malah dibantoe koe laskarna ti A n s o r o e l h a q (Rd. Moch. Sjafei). Wazir djeung laskar boeboedenna teh, pada emboeng beakkeun koe gawe, lantaran اللہ na ngaraksoek.

Lamoen hade loba omong, Aboeja mah meh „ b a t a l " karana-Allohna teh, koe sabab sanggeusna ihtiar ngemat koeah koe goegoepaj tea, teu datang kaboelina djeung karina, bari ngabaredjaan kari pendilna, Aboeja baketoet; hadena bae lillahna katjagap dina sakoe.

Sabadana djrg. H o e p hoetbah, ngawawarkeun jen dina poë ieu aja boedak angon onta minggat ti djabal.... taeun, sarta engke tjenah rek ngahariring. Atoeh sarerea tinglalieuk, tingrareret neangan badewi leupas; sarerea pada hajang geura tarerang.

Ana djol teh kana giliranana, gerrr... bae sarerea ngadjoekoet laoet. Ari sihoreng badewi leupas teh S i A g a n, intjoe Aboeja anoe dibaloer koe oejah tea. Kemproeng . . . . tataloe koe biantara, hadirin ngagoeroeh pinoeh koe madoe. Haleuang . . . . n j i i r, hadirin tjara gaang katintjak, ngan oekoer kareungeu ketjrekna. Kakara Aboeja ngarasa bogoh ka badewi kitoe, mani hajang ngolomoh!

# Pagoedjroedan di Eropa.

Koe biantarana Führer Djerman, kaajaan di Eropa henteu djadi tambah kiroeh tapi angger bae tjara samemehna, koe lantaran basana henteu garihal djeung teu ngandoeng maksoed nangtang perang. Sabalikna, panto pikeun babadamian dj. nagara² sedjen teu ditoetoep pisan.

Mimitina Hitler ngadadarkeun ka-teuadilanana perdjangdjian Versailles taoen 1919. Ti dinja ngabahas taladjak Djerman dina kaajeunakeun sapertina tina pasal ngadjabel Tsjecho.

Ti antarana noe maroendel nja eta pasal njaboet perdjangdjian „Djerman-Inggris", tina oeroesan balatantara laoetan djeung perdjangdjian „Djerman-Polen 1934", koe lantaran — tjek Hitler — eta doea nagara politiekna soelaja djeung noe ditoelis dina perdjangdjian. Tapi masing eta perdjangdjian ditjaboet oge ari babadamian deui mah hajoe bae, babakoena djeung Inggris tina perkara djadjahan djeung Polen tina oeroesan Danzig Corridor.

Saenggeus kitoe toeloej andjeunna mere katerangan tina perkara telegr. Roosevelt. Tjek Hitler, lain nagara Djerman noe njieun pagoedjroedan di Eropa teh, tapi koran² djeung leider² noe hasoed ka nagara Djerman. Kapan rahajat Djerman mah geus ngaranapan kadjahatanana perang teh, pirakoe rek ngaloeloegoekeun kana perang deui. Ari mere garantie ka nagara-nagara noe kaseboet dina telegram tea teu perloe, koe lantaran maranehanana teu ngarasa diantjam koe Djerman, tapi lamoen eta nagara² menta, daek Djerman mere garantie. Saenjana mah — tjek Hitler — euweuh haq Roosevelt make pipiloeeun kana oeroesan Eropa. Geura, lamoen Djerman miloe tjampoer kana politiek Amerika, tangtoe ditolakna.

Ieu biantara meakkeun tempo doea djam satengah; eusina djeung lagamna ngandoeng maksoed ngera-ngera, komo dina palebah njaritakeun Roosevelt mah; noe ngadarengekeun teh mani eak-eakan, seuri ager-ageran.

Noeroetkeun kabiasaan, saenggeus aja aksi koedoe aja reaksi. Entas pidato Adolf Hitler oge, soerat-soerat kabar sakoeliah doenja mani pinoeh koe eta biantara djeung pamandanganana. Soearana beunang didjieun doea pihak, noe pro djeung noe anti, noeroetkeun koemaha nagarana bae. Di nagara-nagara Demokrasie atoeh anti, di nagara² noe dengdek ka Djerman pro.

Ari Inggris djeung Polen teu ngarasa tjidra kana djangdjina, koe lantaran kitoe, ditjaboetna perdjangdjian tea oge, teu sah tjenah. Komo Polen mah ajeuna teh beuki wani bae ka Djerman teh, lantaran aja Inggris disatoekangeunana. Malah kabedjakeun make hajang ngansloes Danzig; sagala; sakoerang-koerangna moal ngidinan, eta kota dibikeun deui ka Djerman. Tapi roepa-roepa bedja noe noedoehkeun jen Inggris mere adpis ka pamarentah Polen, soepaja daek babadamian tina perkara Danzig, entong bedegong teuing. Djigana bae Inggris teh hajang njinglar perang, koe lantaran noe dipareboetkeun ngan sakota, sarta lamoen nepi ka perang Inggris dj. Prantjis kababawa. Pirakoe Inggris dj. Prantjis daek perang ngabela kota sakitoe leutikna, katoeroeg-toeroeg rahajatna eta kota teh bangsa Djerman deuih. Tapi lamoen Djerman noe miheulaan meranganana moal salah deui Inggris dj. Prantjis ngagoenakeun balatantarana.

Ngan tangtoe Djerman moal daekeun ari miheulaan mah, da njaho kana kakoeatanana moesoehna. Djadi koe sabab kitoe leuwih loba harepan kana ajana babadamian, ti manan perang.

Sadjeroning kitoe Inggris teu eureun² narekahan, soepaja hasil njieunna „Benteng Demokrasi", sabab dimana eta tjita² teu kadjadian tangtoe matak ngoerangan harkatna Inggris. Dalah ajeuna oge harkatna teh beda ti manan taoen ka toekang-toekang, sabab geus kasedekkeun koe nagara-nagara totaliter tea.

Noe penting pisan dina eta babadamian nja eta poerstelan² Roeslan. Kadjaba ti hajang aja heula perdjangdjian antara Inggris-Prantjis-Roeslan teh, eta nagara Kominis ngadjak ka Inggris dj. Prantjis soepaja mere pertoeloengan ka nagara² sakalereun Polen (opat kabehna) dimana diantjam kamerdikaanana. Lamoen eta dikaboel Roeslan daek mere garantie ka nagara laleutik sawetaneun Djerman, tjara ka Nederland.

Lamoen koe oerang diregepkeun poerstelanana Roeslan, toeloej moeka kaart Eropa, katjiri pisan Roeslan mah hajang ngepoengna nagara² totaliter (moesoeh gerot), babakoena Djerman. Tapi eta tjita² hese pisan pidjadieunana, koe lantaran nagara² noe rek dibere garantie tea njaho jen pamaksoedan Roeslan ngandoeng karinah, nja eta hajang melak kominisme di eta nagara² noe kaseboet di loehoer.

Ari di Balkan ajeuna noe keur digoenjeng-goenjeng koe pihak demokrasi teh Boelgarie (noe dengdek ka Djerman tea), soepaja miloe ka Inggris, oelah ka Djerman. Ajeuna keur ditarekahan soepaja aja karapihan antara Boelgarie djeung Roemenie noe ngaloeloegoekeunana Toerki djeung Roeslan. Lamoen geus aja karapihan antara Boelgarie djeung Roemenie

## „Raksa Mitra Poetra"

Pangoeroes ieu roemah pertoeloengan ngaraos kaperloeanana kanggo ngemoetan ka sadajana para dermawan, jen ieu badan teh salamina perjogi nampi hadiah pikeun waragad malihara anoe rara masakat.

Soemangga diantos!

Kalajan asmana Pangoeroes,
W i r a S e n d j a j a
Voorzitter.

loba pangharepan, jen Boelgarie bakal ngetjagkeun politiekna anoe dengdek ka nagara$^2$ totaliter. Pendekna mah d j a d i n a atawa d j a t o h n a tjita-tjita „Benteng Demokrasi" teh tergantoeng kana tangtoenganana nagara$^2$ di Balkan, naha pro totaliter atawa pro demokrasi. Koemaha pibaloekareunana tatjan bisa ditangtoekeun.

M O R A W I.

## K O R O P A K.

Adm. parantos nampi ti:

Djrg. Mas Sastrodihardjo Lgno. 2704 f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

Djrg. R. H. Enoh Lgno. 1901 f 2,30 kanggo kw. III, IV th. 38 & kw. I th. 39.

Nji R. Bastari Lgno. 2331 f 1.— kanggo kw. II th. 39.

Djrg. H. Adjhari Lgno. 1945 f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

Djrg. Moestarom Lgno. 1242 f 9,60 ti Lgno. 1242, 2030 & 2012 masing$^2$ kanggo taoen 39 (sataoeneun).

Djrg. H. Hambali Lgno. 2524 f 0,85 kanggo kw. I th. 39 sareng tambihna.

Djrg. M. A. Sastradinata Lgno. 1542 f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

Djrg. Mhd. Tojib Lgno. 1988 f 1,20 kanggo kw. I, & $^1/_2$ kw. II th. 39.

Djrg. R. Moh. Ali Lgno. 2774 f 0,80 kanggo kw. II th. 39.

Noe teu moendoet, teu dilebetkeun.

Adm. A.M.




## Moeloed Akbar.

Dina moeloedan noe ajeuna geus tembong deui madjoena samangat Islam teh, Moeslimin Moeslimah pada soehoed-soehoed nembongkeun katjintaan ka Panoetanana. Di masdjid-agoeng Tjiandjoer tembong deui tjahajana anoe mengpermengper kana taoen 1935. Gebeo mapparin toendjangan gratis koe perhiasan lampoe listrik anoe warnana beureum bodas biroe, sarta lafad الله محمد ditaretes koe lampoe hedjo dina lawang.

Dina poë Ahad si „Mamang" reudjeung baladna para djadjaka pakoepis sapopoë mapaesan masdjid. Sjech Ali Marta ngahantja podium, sarta dina Senen bada asar kabeh geus rengse. Ari lampoe papaes mah ti malem Senenna oge geus dipasang.

Tjatjakan sagala didadak, sarta teu aja bahroeting anoe tjoekoep, beubeunanganana bekerdja pajah teh boleh ditjoba, boleh dilihat dan boleh dirasa. Papaesna saeutik patri, podiumna matak betah noe njarita, boeket-boeket tjloe-tjlo sakoeriling boengking.

Dina waktoena, nja eta malem Salasa, sanadjan teu aja noe djadi panarik koe raramean, djelema teu boeroeng moengpoeng, nepi ka moedal ka emper-emper, nepi ka lamoen ditaksir ngan oekoer 3000 teh, taksiran anoe pohara t j e t r i n a.

Sabada isja toeloej bebenah tempat, merenahkeun hadirin noeroetkeun kakoedoeanana.

Sakoemaha tali paranti bae toeloejna mah, nja eta ngaos berdjangdji. Di dieu teu koedoe didadar deui tina perkara noe ngaraosna mah, da sarerea oge geus pada maphoem, koemaha ketakna ahli$^2$ Tjiandjoer tina perkara ngaos Qoer'an. Tjek noe parantos angkat ka Arab, asa di Mekah, tjek noe parantos angkat ka Mesir, asa di Qairo; tjek noe koeroeng batok, asa di mana . . . . . . meureun. Komo eta mah waktoe ngaosna Agan Moehtar, bakating koe toelen-toelenna batjaan, mani teu sanggoep noeroetan riadohna lambej, soemawonna make dj. koedoe soraan mah.

Sarengsena batjaan, toeloej loeloegoe kaoem, djoeragan Wd. Hoofdpanghoeloe ngaloeloengsoer djoeragan Wadana kota Tjiandjoer, anoe djadi Wawakil Boepati, pikeun biantara kana podium. Oenina biantara disalin satjeplesna dina pagina (katja) noe sedjen.

Sabadana djoeragan Wadana, ditema koe priboemi, djrg. Wd. Hoofdpanghoeloe, sakoemaha noe dimoeat dina ieu nomer. Minangka anoe kapeto djadi wawakilna rahajat, hoofdredacteur ieu soerat kabar kagiliran dihatoeranan njarios. Koe lantaran pandjang teuing bahasanana, oerang ringkeskeun bae.

Mimitina andjeunna nganoehoenkeun sarehna geus kapertjanten djadi wawakil sagala golongan, ngan bae — saoerna teh — moega oelah ngantos-ngantos aja dadaran anoe moendel tina perkara agama, lantaran teu kasaratan tea. Anoe dibahas koe andjeunna mimitina tina perkara sjoekoer, ti dinja tina perkara itikaf. Toengtoengna ieu 2 bahasan, nganoehoenkeun ka pangoeroes pakaoeman, sarehna dina taoen ieu tembong pisan ka poeblik, koemaha gasikna reudjeung giatna ngaloeloegoean tina perkara djalan agama. Oenggal kobilah — lamoen kobilah tea mah — pada diadjak, dihiaphiap babarengan mestakeun mauloed agoeng di ieu masdjid. Tintjak anoe saroepa kieu pisan anoe perjogi dipoedji djeung ditiroe sarta koedoe teroes toemeroes sapapandjangna, nepi ka djalanna agama tambah-tambah kaamananana.

Ti dinja djoeragan Hoofdredacteur ngadadarkeun tarechna Panoetan Agoeng anoe ringkes sarta disambaraan koe pamandanganana, pikeun ngaleungitkeun bosen.

Oepama dibandoengan anoe bener mah, pamandanganana teh teu aja lian ngan ngamaksoed ngandelan iman djeung njoehoedan ibadah, nja kitoe deui maparin nasihat, malar oelah kagembang koe patekadan anoe lian.

Repeh-rapih, roentoet-roekoen, anoe djadi katjapangan eta choetbah.

Poekoel 10 peuting lekasan, sarta hadirin didjamoe sakadarna.

—o—

## Arakan baroedak.

Pidoea minggoeeun deui, geus ngadeg koemite parajaan baroedak anoe didjadikeun koe:

Beschermheer, Kdj. Wd. Boepati
Eere Voorzitter, Djrg. Wd. Hoofdpanghoeloe
Adviseur, Djrg. Wira Sendjaja
Voorzitter, Djrg. H. Toha
Secretaris, Djrg. N. Aboebakar
Penningmeester, Djrg. Soetisnadikarta
Leider optocht, Djrg. Kd. Sastraprawira, T. Soeria Atmadja, Si Mamang djeung groep Mana Soeka.

Koe alpoekahna ieu koemite ajana arakan baroedak anoe sakitoe hebatna teh.

Poekoel 7 isoek$^2$ dina poë Salasa, baroedak mangreboe-reboe geus ngagimboeng di latar masdjid. Sanggeusna beres, ngadjadjar di satempatna$^2$, Voorzitter Koemite, djrg. H. Toha nganoehoenkeun ka sadajana para djrg. goeroe$^2$, para djrg. oestad$^2$ dj. ka hadirin sakoemna.

Geus kitoe toeloej baroedak maratja takbir djeung solawat 3-3 kali, sarta

dibilalan koe Oestadz R. Moeh. Zain,*) anoe soantenna sakitoe handaroeanana, masdjid anoe sakitoe gedena dj. aloen$^2$ noe sakitoe legana pinoeh ngagoeroeh koe aweuhanana soanten K i B i l a l.

Geus kitoe djrg. Wd. Hoofdpanghoeloe dihatoeranan ngabageakeun bararoedak. Sarengsena, djrg. Hoofdredacteur ieu sk. dihatoeranan ngabanjoe bararoedak. Eusina pangbanjoe nja eta nganoehoenkeun kana alpoekahna koemite, kadjoenoenanana para djrg.$^2$ Moeallimin, para djrg.$^2$ goeroe$^2$ sakola, sarta toeloej ditoemboe koe pamoedji ka maroerangkalih. Ti dinja koe andjeunna diterangkeun naon sabab-sababna noe matak aja arakan. Geus kitoe dibahas tarechna Kdj. Nabi waktoe moerangkalih, babakoena tina perkara atikanana djeung waktoe ngangon dombana, sarta didjieun toeladan pikeun bararoedak Moeslimin Moeslimah. Boh noe djadi goeroena, boh noe djadi bararoedakna, koe djoeroe-saoer dihatoeranan injectie (panjoentik), sangkan tambah$^2$ kasoehoedanana tina perkara djoeroesan agama; anoe djadi goeroe, anoe djadi moealim soemawonna noe djadi iboe rama koedoe djadi tjonto, koedoe djadi pitjontoëun noe djadi maroerangkalih, boh dina tingkah lakoena, atawa dina djalan agamana.

Sanggeus kitoe toeloej ditoemboe koe kawih sakola Vervolg no. 1 djeung sakola lanah.

Dina memeh breng arak-arakan, koe K i B i l a l bararoedak dibekelan deui takbir djeung solawat anoe handaroean tea 3 kali.

---

*) Leider kadoea ti drukkerij Pamitran.

—o—

## Al-Moehtafal.

Arakan baroedak noedjoe ka Salakopi ka boemina Kdj. Wd. Boepati, ngaliwat ka Pangaosan (Al-Moehtafal). Di dieu ditampa koe ahli-ahli pangaosan istri pameget, anoe diloeloegoean koe Kdj. Mandalawangi (oud Regent van Serang) djaler istri, pad. djrg. Pandji Soeria Nata Pamekas, patih pansioen Soekaboemi. Aleutan anoe ngaliwat pandjangna teu koerang ti sakilo meter. Samoelangna bararoedak, toeloej ahli-ahli Moehtafal njalikkeun para tatamoe, anoe djoemblahna kira$^2$ aja sareboe istri pameget. Kabeh tjaralik dina bangkoe reudjeung korsi.

Djrg. Wira Sendjaja moeka pasamoan sakoemaha tali paranti, bari ngadjak ka hadirin maos fatihah, ngahadiahkeun ka ramana Kdj. Istri Mandalawangi.

Ti dinja teroes ngabahas tarechna K. Nabi anoe pondok djeung ringkes anoe disawoer koe nasihat pangdjoeroeng getol ibadah reudjeung ngandelan iman.

Geus kitoe toeloej ngaos berdjangdji, aloesna, matak helokna, teu aja bedana djeung di masdjid agoeng, lantaran satjitakan tea.

Sabada ieu sesepoeh ngawawarkeun jen rek ditoemboe koe roepa$^2$ choetbah, malah ditambah koe hidji badoewi, boedak angon onta anoe sasab ti nagara Sahara (laoetan keusik). Diseboet aja model kitoe teh, hadirin kabeh pada n g e m b a n g k a d o e, arolohok maroekan rek ditipoe koe ki Sepoeh.

Anoe mimiti meunang giliran Oestadz Abdoelloh bin Noch, kokodjo basa Arab di Tjiandjoer. Andjeunna ngabahas tina perkara hikmatna Karosoelan. Katranganana matak bengong koe model-modelna; matak njerep koe tetela-tetelana; matak tambah pertjaja koe sidik-sidikna katrangan. Boh kaom ontwekkelden, boh oemoem, pada narima kana katranganana sarta teu nimboelkeun pertanjaan deui.

Ringkesna mah, oerang moal njaho di Qoerän, lamoen teu aja Rosoel; oerang moal njaho di gambar acherat, oepama teu aja Rosoel; oerang moal boga atoeran hiroep koemboeh, lamoen teu aja Rosoel; oerang moal njaho ka Pangeran, lamoen teu aja Rosoel. Roepa$^2$ misil dj. tjonto anoe pajoes pisan kana choetbahna ditembongkeun anoe djelas.

Sabada ieu, ditema koe choetbahna Oestadz Abdoelloh Affandi, anoe ngabahas hikmatna Islam. Poko anoe dibabar koe andjeunna tina perkara touhid, ditasaroepkeun kana ilmoe falak; perdjalanan boelan, srangenge, bentang$^2$, djeung kaajaan alam.

Tamat ieu, djol b a d o e w i tea. Ger hadirin rame, tingarakej, tinggaloekgoek, da b a d o e w i teh njaritakeun moal ngawih, lantaran onta teu atjan kabeh, njimpang soteh ka Moehtafal bakating koe noeroet k a S i n o e h o e n Moehtafal bae. Dina palebah dieu, hadirin ngagoeroeh. Geus kitoe andjeunna ngabahas tina perkara waktoe goebrag Panoetan dilahirkeun, roepa-roepa pangasih Robboel Idjdjati diebrehkeun, malah saoerna teh, lamoen oerang ngalaman dina waktoe harita, meureun b a d o e w i toekang onta oge, pada ngawih anoe kieu pokna, kieu lagoena. (Tingali, aos sjiiranana. Red.)

Sakabeh hadirin pada goembira pada soegema, pada narimakeun ka toekang onta (Agan Hdj. Moechtar).

Ki Bilal Handaroean tea kagiliran choetbah, tina perkara achlakna Kdj. Nabi anoe perloe djadi tjonto ka sarerea, nja eta tina perkara sagala kersa koe andjeun; nja kitoe deui tina katawekalanana nandangan lapar.

Sakoer noe ngadangoe teu papanggih djeung kesel atawa bosen, tina bisa nerangkeunana katoeroeg-toeroeg sora noe sakitoe geueumanana.

Choetbah lekasan, toeloej kokolot ngabahas deui lillahi Ta'ala terhadep kana pangdjamoe. Kadjeun teuing kaboeli sasendok, goele sasioek, kari satjentong, koeroepoek satjomot sewang, moega ditampi koe manah anoe kenging ngahampelas, saoerna teh. Dimana aja noe teu kabagian, perangan koe k a r a n a A l l o h.

Atoeh . . . . . . . eukeur mah goele Tjimaja, kari Slakopi, kaboeli ti Arobi, katambah-tambah ngandoengan karana Alloh, rasana kanimatan moal beda dj. nimat pangdjempolna.

Noe lalajan, noe laladen, teu wawoeh djeung tjape, djeung hese, nepi ka dina prakna teh katembong sakitoe beresna, sakitoe roësna. Dina lohor kakara rengse.

—o—

## Hatoer oeninga.

Poen bodjo nami R. A. ITOEN DJOENARIAH binti R. ACHMAD JOESA, dina wengi Saptoe ping 1 April 1939 parantos poepoet adjalna moelih ka rochmatoelloh, wapatna di G a n g M e n t e n g Buitenzorg.

Disoehoenkeun kerna Allohna, ka sadaja para maos Al-Moe'min moegi kersa maos Fatihah, Qoelhoe, Falak Binnas sakawasana, ladjeng gandjaranana dihadiahkeun ka poen bodjo noe kasebat di loehoer. Sim abdi ti awalna hatoer timpah riboe$^2$ noehoen; malah oepami kersa sareng netepan gaib.

Wassalam miwah hormatna,

M. I. P a r t a m i h a r d j a
Gang Menteng, Buitenzorg.

***

Hatoer oeninga, rehna poen paman Raksadipoera djoeroetoelis Wedana Leles dina ping 11 April 1939 sinareng poen aki Loerah pareman Bodjong (Parigi) dina 23 April 39 parantos tilar doenja.

Disoehoenkeun kerna Allohna, ka sadaja para maos A.M., moegi kersa maos fatihah, qoelhoe, falaq binnas sakawasana.

Ti awalna pribados timpah hatoer noehoen.

Pangabaktosna poen
A c h m a d
Boschopzichter Pwk. Lgno. 2503.

—o—

## Raksa Mitra Poetra.

Pangoeroes ieu roemah pertoeloengan parantos nampi hadiah kalajan kabingahan ti para djoeragan-djoeragan:

| | | |
|---|---|---|
| 1. | D. Kartasondjaja | f 0,50 |
| 2. | Poeradipradja | f 0,20 |
| 3. | Kempelan „Pasi" Tjiandjoer | f 1,25 |